# *It Friesch Genootschap, it Friesch Jierboeckjen en it Oera Linda Boek*

## De striid om taalbefoardering tusken 1827 en 1837

*Ph. H. Breuker*

Op of koart nei 18 july 1827 stjoerden de Snitsers H. Amersfoordt en F. Binkes en de Harnzer F. D. Fontein, dy't simmers op Salwert by Frjentsjer wenne, út Harns wei in oant no ta by myn witten net rieplachte brief, opsteld en datearre to Snits. Dy wie rjochte oan "eenige personen binnen dit gewest" om har út te noegjen "ter oprigting van een Genootschap, hetgeen ten doel zal hebben, door het opsporen, toelichten en uitgeven van Handschriften van Kronyken; Charters enz.; of door het vervaardigen van bijzondere verhandelingen, de beoefening der geschied-, oudheid-, en taalkunde, *vooral* (kursivearring fan my) ten opzichte van Friesland, te bevorderen en uit te breiden" [1]. De earste gearkomste [2], op 28 augustus te Ljouwert, wiene tsien lju, de twadde te Frjentsjer op 26 septimber fjirtjin, dêr't mar leafst de helte fan yn of fuort by Frjentsjer wenne: J. Banga, J. M. van Beyma thoe Kingma, J. W. de Crane, F. D. Fontein, C. Mulder, P. J. Romar en P. C. Scheltema. Dêr kaam noch in achtste by, A. Telting, dyselde kears foardroegen troch De Crane. Allegearre hearre se ta de ienentweintich oprjochters fan it Genoatskip.

It is hjir faaks it gaadlikste plak om wat te sizzen fan dat Frjentsjerter fermidden, omt it noch in pear kear neamd wurde sil en nei alle gedachten nochal wat ynfloed hân hat op de skiednis fan it Genoatskip yn syn begjinjierren. Trije fan de acht, de âldsten: Scheltema, De Crane en Fontein, foarmen mei Wassenbergh yn 1823 ek al in Frjentsjerter konsintraasje ûnder dy achttjin "beoefenaars van Frieslands taal" dy't op it Gysbert Japicx-feest útnoege waarden. De oaren wennen om utens of ferstruid oer de provinsje. Hoe't en oft Fontein yn dat fermidden ferkeard hat, ha 'k gjin wissichheid oer, mar de oare trije koenen wakker. Ek Telting, de styfpakesizzer fan De Crane, Romar, Mulder en Banga hearden ta de freonerûnte, Van Beyma wit ik net. Nei 1828 kaam Behrns der noch by, en fêst hawwe der noch mear west, lykas Joh. Stinstra. dy't Eekhoff neamt [3]. Dy kaam der sels ek wol yn de tritiger jierren, en moete der Joast Halbertsma dan, ek al famylje fan De Crane. It mocht in echte rûnte hjitte, want der wiene ek guodden dy't der net by hearden neffens prof. W. A. Enschedé yn in brief oan W. B. S. Boeles, de histoarikus fan de Frjentsjerter Akademy: "Als onpartijdig geschiedkundige zult gij U voorzeker niet al te zeer verlaten op de getuigenissen van dr. Banga en den rector Junius ten aanzien van professoren en stadgenooten, die om bijzondere redenen niet in de gunst van die heeren stonden, en ik durf zeggen, dikwijls onbillijk door hen behandeld werden" [4]. Alles wiist derop dat De Crane nei de dea fan Wassenbergh syn rol fan "grand old man"

oernommen hat. Men soe har de eigentlike Wassenberghers neame kinne.

Manmachtich as't se navenant wiene, diene se mei oan it petear op de seisentweintichste septimber. Der moat doe hiel wat te regeljen west hawwe, oars hie der faaks ek al net in twadde "earste" gearkomste nedich west sa't de gearkomsten te Ljouwert en te Frjentsjer beide yn de notulen hjitte. Dizze lêste waard neiderhân beskôge as it offisiële begjin fan it Genoatskip. Dat der yn Ljouwert swierrichheden makke binne tsjin de ideeën fan Amersfoordt-en-dy soe men ôfliede kinne út de klam dy't der troch de hast oerdreaun lykjende herhelling op "Friesch" en "Friesland" lein wurdt yn it fersyk om goedkarring fan 12 septimber, dêr't gjin "vooral" fan de útnoegingsbrief mear romte lit foar wat oars. Fierder is dat brief wakker gelyk, soms wurdlik sels, oan dat fan 18 july. Ek de iepeningsrede fan de foarsitter, Van Beyma, hat it allinne mar oer skiednis. De gouverneur tinkt ek oan neat oars as't er mei syn goedkarring – heger wie net nedich – de ferwachting útsprekt dat de genoatskipsleden "voorzeker veel zullen kunnen bijdragen tot het doel hetwelk zijne Majesteit zich heeft voorgesteld, bij Hoogstdeszelfs Besluit van 23 December 1826" [5].

Dochs wiist de útkomst fan de doelstelling frijwat oars, dat der moat dêr yn Frjentsjer nochal wat losmakke wêze. Ut in brief fan Amersfoordt oan Van Beyma fan 6 novimber wurde wy dêr wat oer gewaar. Yn alle gefallen leine de wetten dy 26e septimber net op tafel: Amersfoordt en Binkes hawwe de tekst earst yn novimber opsteld neffens wat der doe ôfpraat is sûnder saaklike feroaring dat makket en hoopje no mar "dat ons werk.... de goedkeuring van de Heeren te Franeker zal kunnen wegdragen". In namme fan it Genoatskip binne se it yn Frjentsjer noch net oer iens wurden. "Zoowel wij beiden, als eenige andere Heeren, die wij naderhand gesproken hebben, blijven nog al eenige hardheid vinden in de dubbele benaming van het *Vriesch*. Wij vrezen dat meer deze klank als de zaak zelve nog eenigen afschrik kan geven voor vreemden, die anders welligt zouden uitgelokt worden om Lid te worden. Hoe het zij, wij hebben nog een stelletje andere benamingen uitgedacht, waarvan mij vooral de derde voorkomt als geheel dezelfde zaak uit te drukken zonder het *Vriesch* zoo zeer te doen uitkomen. Wij verzoeken hierop het gevoelen van UWelGeb. en de Heeren De Crane en Fontein, en kunnen dit, dunkt mij, alsdan bij overeenstemming wel naar goedvinden veranderen, zonder de overige Leden nader te horen" [6]. Amersfoordt jout dan de neikommende nammen:

1. Vriesch Gen. voor Vriesche Geschied-, Oudheid-, en Taalkunde
2. Gen. voor Vriesche Gesch.-, Oudh.- en Taalkunde, gevestigd in Vriesland
3. Vriesch Gen. voor eigene Geschied-, Oudheid-, en Taalkunde
4. Vriesch Gen. voor Vaderlandsche Geschied-, Oudh. en Taalkunde. [Dit bevat toch ook eenigszins het tweede art. hoewel daarin meer specificq op de Vriesche G.O. en T.kunde wordt aangedrongen.]
5. Vriesch Gen. voor Gewestelijke Ges. Oudh. en T.kunde

6. Vriesch Gen. voor Vaderlandsche Letterkunde
7. Vriesch Gen. voor Gewestelijke [of eigene] Letterkunde.

Dizze list wiist út dat der net allinne strideraasje west hat oer it al of net allinne mar Fryske karakter fan it genoatskip, mar ek oer it eigentlike stúdzjefjild. Der hawwe ûnder dy Frjentsjerter hearen grif guon west dy't der in Frysk genoatskip foar Fryske literatuer fan meitsje woene! Dat is wol hiel wat oars as de bekende G. O. en T., ek as dat lêste Taalkunde, dêr't neat oars mei bedoeld wêze kin, tenearsten by de inisiatyfnimmers alteast, as wat it yn deselde trits betsjut yn it "Archief voor vaderlandsche, en inzonderheid Vriesche geschiedenis, oudheid- en taalkunde" fan Visser en Amersfoordt en dêr wie gjin wurd Frysk by.

Amersfoordt-en-dy hawwe tajaan moatten: it ûndersyksgebiet waard Fryslân, neat oars, en de namme kaam neist "provinciaal" oant twa kear ta "Friesch" yn. De "F" hie Van Beyma op stien, sa't bliken docht út in brief fan 16 desimber 1827 fan De Crane oan him [7]. Dêr waard in hiel punt fan dizze Fryske demonstraasje makke yn it programma sa't dat yn de *Leeuwarder Courant* fan 31 oktober 1828 kaam:

> "Het Genootschap heeft gemeend de spelling *Vriesch, Vriesland* enz., wel voor lange reeds, bij weifelende ongelijkmatigheid, mede gebruikt, maar nu, als ware die de eenige goede, ingedrongen, opzettelijk te moeten verlaten, en daarvoor de echte oorspronkelijke *Friesch, Friesland* enz. te herstellen. Zonder beroep toch zelfs op het gehoor der Romeinen of lettergebruik der Grieksche Schrijvers, beslissen aeloude schrijfwijze en nog onveranderde uitspraak van eigen' taal hier ontegenzeggelijk, en gedogen even min *Vriesland* te schrijven, als eene niet heel ongelijksoortige reden kan toelaten, dat men den naam van het Rijk der Oude Franken weder *Vrankrijk* zou spellen, hetwelk toch ook voorheen niet ongebruikelijk was, nu gelukkig vergeten is".

Ik haw alris lêzen dat Jac. van Lennep letter befoardere hat, dat ek yn Den Haach de namme fan de provinsje offisieel mei in F ynstee fan mei in V skreaun waard.

Wichtiger as dizze oars wol sprekkende titelstriid, binne oare dingen. Itselde krantestik jout ek in omskriuwing fan de wurksumheden fan de fjouwer ôfdielingen dy't de wurkjende leden foarmen: foar skiednis; aldheidkunde ynklusyf munten en peinjes: ierdrykskunde (fan beide rjochtingen, sosiaal en fysysk, sa't se no hjitte) en foar taal- en letterkunde. It giet ús no benammen om de wichtichste feroaring, dy fan de tafoeging fan eigentiidske taal- en letterkunde, dêr't fan stiet: "Verzameling en opheldering van verspreide oudere en latere stukken in der Friesen eigen Landtaal geschreven, – instandhouding en bevordering van het gebruik en de kennis dier Landtaal, – en eigene beoefening derzelve in dicht en ondicht maken voornamelijk hare taak uit". Dat liicht der net om: taalbefoardering-avant-la-lettre – wat sis ik: it stiet der letterlik!

Nearne better by myn witten as yn de oant no ta net brûkte anonime "Beoordeling" fan it *Friesch Jierboeckjen* foar 1830 yn de *Leeuwarder Courant* fan 23 febrewaris 1830 komt út hoe't de frysksinnigen fan doe motivearre wiene. Neffens in kontemporaine oantekening yn in eksimplaar fan dy krante op 'e Provinsiale Bibliotheek is J. B. de skriuwer. Dat

moat de bekende Ljouwerter mennistedûmny Jan Brouwer wêze, dy't sels ek Frysk skreau. Om it belang fan it stik foar de oplossing fan de fraach hoe't de ferhâlding fan de "Wassenberghers" en de oprjochters fan it Genoatskip west hat, mei hjir in part út de ynlieding op syn besprek folgje.

"De Uitgevers noemen zich *it Friesch Genoatschip foar Schijd-, Adheyte- en Tealkinde,* en er is mogelijk onder Uw Lezers, die van dat Genootschap nog weinig vernomen heeft, en gaarne dus over het ontstaan dier Vereeniging van Friesche Mannen tot het aangewezen Wetenschappelijk doel iets naders hooren zoude. Gelijk er doorgaans eene aanleiding zijn moet om, wat jaren achtereen heimelijk door dezen en genen gewenscht wordt, tot stand te doen komen: zoo ging het ook in dezen. In *Friesland,* het eenige der Nederlandsche Gewesten, dat onder de Fransche onderdrukking en geweldenarij, zijnen overouden Naam behouden mogt, bejammerden vele betergezinden de heerschende laauwheid omtrent den Voorouderlijken roem, de grove onkunde wegens hunne Geschiedenis en daden, en de hiermede vergezeld gaande verwaarloozing van hunne *naïve* Volks of Land-tale. Men schaamde zich dat deze meest klemmende band van maatschappelijke vereeniging bijkans geheel verloren ging; en dat die steun van een oorspronkelijk karakter en zeden van uit onze steden weggedrongen, ja ook ten platten lande aan het wankelen gebragt wierd. Alleen de vorige eeuwe en laatst-verloopen tijden van onrust begunstigden het voortkruipend kwaad, boden althans geen middel aan om hetzelve met eenige kracht tegenstand te bieden. Eerst op den 7 Junij 1823 gaf de Plegtige Feestviering te Bolsward aanleiding tot een diep gevoel der schandelijke laagte, waartoe de Friesche taal gevallen was, en de noodzakelijkheid om haar weder op te beuren, te herstellen, of althans in wezen te helpen houden door stichting van een Genootschap, en vereenigden arbeid. Het marmeren Borstbeeld van onzen Puikdichter GIJSBERT JAPIKS in de kerk aldaar opgerigt, wierd toen ontbloot, zal ik zeggen, voor het oog, of wel tot een verwijt van duizenden, buiten staat om Hem, hunnen Landgenoot, te lezen, veel min te verstaan. De Hulde door de Redevoering van *H^re^ Halbertsma* dien waardigen Fries toegebragt; het optreden van den grijzen, maar nu door jeugdig *vuur verwarmden,* WASSENBERGH, *met keurigen Frieschen zang; en voorts het* Nationaal Verbondslied tot *âde Deugd in Trouw,* door de talrijke Vergadering aangeheven: dit alles wekte, als door eenen electrischen schok, den doffen geest uit den onzaligen slaap, en bezielde den Fries voor der Vaderen roem en eere, met een nieuw leven. Wie, onder de Leden van het Genootschap zich daarna en tot nu inzonderheid benaarstigd hebben tot gezegd doel, leert men met name kennen uit de *twae Jiergongen* van *'t Jierboeckjen,* want aan dien voor dit jaar is die voor 1829 voorgegaan".

Ear't er dan oergiet ta it besprek, neamt er noch it *Prieuwcke* (1824) en it tonielwurk (1829) fan Posthumus en "de vernuftige schrijvers der *Lapekoer fen Gabe Skroor*". Nijsgjirrich om de geast fan de tiid is ek it beslút. Hy hat it hân oer Posthumus en ferfettet dan:

"Wij vergeven het den Amsterdamschen Recensent [bedoeld is de negative resinsje yn de *Vaderlandsche letteroefeningen* 1830 I 11-15] der *twee* door straksgenoemden voor de onzen *vertaalde Tooneelstukken,* dat hij dien arbeid voor overbodig aanziet; en bijkans te vrezen schijnt of onze ijver tot aankweek van eenen waardigen en schandelijk verwaarloosden zijtak van het Nederduitsch der beschaving en opbouw der Vaderlandsche algemeene Taalkunde hinderen mogte. Doch laat vrij in onzen hoek, en onder een Landelijk Volk, de zucht voor eigen grond, spraak en zeden, sterker zijn en meer verwarmend opgloren dan bij handeldrijvende Wereldburgers: wij schamen ons dier zoo uitgekreten zwakheid niet; of zullen onder eenen Vorst uit Frieschen stam, onze uitgebreider betrekkingen vergeten".

Der is wol ien en oar op te merken by dizze wurden. Fansels moat der rekken hâlden wurde mei it ramt dêr't se yn steane: de skriuwer besprekt

in frysktalich wurk fan it Genoatskip op in stuit dat it oars noch neat útjûn hie. Mar der stiet hjir yn febrewaris 1830 dan dochs mar dat it doel fan it Genoatskip Fryske taalstriid is en oars net! Dat is al wat oars as Amersfoordt-en-dy yn har earste brief foar eagen stie.

It is ek net it iennichste lûd dat yn dyselde rjochting wiist. R. Posthumus skreau yn syn "Ien wird oon myn Lezzers" fan 14 augustus 1829: "It lijkket mij to, dat it de Friesen ijnmoed wirt om her âders taal ijn wezzen in eere te hâden. Ir wirt ijn in oer her dogs nou wer rju meer schreauwn, az foarhinne. Foarschaatte lieuwe foarienene her om dizze spraak, so âd, so rijk, so schien, to eerjen, hein in fier uut too sprieden, to ien Frieske maatschippije fen schijd-taal in âdheits oendersijk" [8].

De frysksinnigens fan it Genoatskip sprekt ek noch op in oare, aparte wize. Yn juny 1829 waard der in kommisje beneamd om in segel fêst te stellen. J. H. Matthijssen makke seis ûntwerpen, dêr't it oare jiers maart út keazen waarden ien mei it âldste Fryske wapen tsjin in brutsen pylder oan en in oaren mei in ikekroan. Beide wiene se dus nochal neutraal, mear as de oare fjouwer. Ien dêrfan hat as kearn datselde neutrale wapen, dêr't in liuw en in âlde Fryske boer de wacht byhâlde, de oare trije falt it measte ljocht op de dichtkeunst, de skiednis stiet wat fansiden. Dat op himsels is al in dúdlike fingerwizing yn hokker rjochting oft tocht waard, mar de útbylde figuer op twa derfan docht dat noch mear: dat is Gysbert Japicx op in fuotstik! Oan alles docht kleare bliken dat der in sterke "Wassenbergh"-streaming west hat, mar ek hoe't dy yn konflikt kaam mei in "kronike"-rjochting. It ferslach fan dy striid mei syn wikseljende útslach mei no ferfette wurde.









*Fjouwer fan de seis ûntwerpen fan de Ljouwerter J. H. Matthijssen foar in segel fan it Genoatskip (1829/1830).*

Yn deselde gearkomste fan 23 juny 1828 dêr't Van Beyma fuortstimd waard as foarsitter en ferfongen troch de nije Wassenbergh, De Crane, kaam fan Ankringa it útstel: "Dat er van wege het Friesch Genootschap jaarlijks worde uitgegeven: Een Almanach of Jaarboekje voor den beschaafden stand .. in de Friesche taal" .. [9]. It waard oannommen, lykas trouwens syn oare útstel Jancko Douwama ree te meitsjen foar útjefte. Neist eigentiidske (!) skiednis soe der literatuer yn en dêrta kamen J. van Leeuwen en A. Deketh, respektivelik J. D. Ankringa en Telting yn 'e redaksje. Deketh betanke al yn maart 1830, fjouwer jier letter luts ek Van Leeuwen him werom.

It oare jiers, yn 1829, waard Amersfoordt út it bestjoer stimd, foar him kaam Deketh deryn en sels beneamde men yn 1830 Telting as skriuwer yn syn plak, dêr't er de sike Binkes yn ferfong, dy't no betanke hie. Gjin niget hoecht it dêrom te dwaan dat hy, oant twa kear ta passeard, gjin sin hie om op in yn sân hasten gearroppen byienkomst te Salwert te kommen: "Mijn pas aangevangen schoolcursus en de weg hielden my terug: ook wist ik er eigenlijk hoegenaamd niet, van wat ik er moest uitvoeren" [10]. Deketh en Amersfoordt botse slim, sa sterk dat de wjerslach sels yn notulen en ferslach werom te finen is, dy't oars safolle ferswije. Yn 1833 stelde de earste út om winterjûnebyienkomsten te hâlden, dêr't Amersfoordt him fûl tsjin fersette. De Crane koe al langer net mei Amersfoordt. Op 28 maart 1826 hie hy fersocht om boeken út de Atheneumbibliotheek te lienen, mar kuratoaren koene der net op yngean omt De Crane de boeken dy't Amersfoordt foar 't neist liene wolle soe, alle dagen brûke moast. Oaren krigen wol tastimming [10a]. De lytsens, út ôfgeunst faaks, dy't de Frjentsjerter heechleraar skine liet foar de Snitser rektor oer, sil wol gearhongen hawwe mei in folle âlder kwestje. Beide wiene earder dea as dat der in oplossing foar kaam. Amersfoordt hie nammentlik hânskriften út de kolleksje-Herbell fan de erfgenamten fan H. W. C. A. Visser oerkrigen en hâlde se sûnt mar ûnder him. Dy hânskriften hie De Crane yndertiid ek graach hawwe wollen foar de bibliotheek fan it Atheneum, sa't er mei prof. De Wal oerlein hie, mar der wiene doe op de feiling yn 1819 mear leafhawwers, ûnder wa Visser dy't sa't letter bliken die, autorisaasje fan it Ryk hie om se te keapjen. Uteinlik – yn 1832 – frege it Ryk se op, De Crane die sels in goed wurd foar Amersfoordt by de gouverneur omt der ek in hânskrift fan Jancko Douwama by wie dêr't dy foar it Genoatskip oan arbeide, mar it holp net. It Genoatskip waard der no op oansjoen dat it net oan de opdracht foldien hie, om se werom te jaan en doe kaam De Crane fanwegen mei syn "misnoegen en beklag" oer Amersfoordt. Dy hie tsjin syn ûnthjit yn neat mear fan him hearre litten, mûnling noch skriftlik. It Genoatskip stie fierder alhiel bûten de saak, dielde er gouverneur ferûntweardige mei. Hoe't it ôfrûn, docht der hjir minder ta, mar ik tink hast dat it deselde hânskriften wiene dy't de erven-Amersfoordt yn 1849 net oan it Genoatskip oerdrage woenen.

In probleem wie ek dat der net folle útkaam. Bûten it *Friesch Jierboeckjen* seach oant 1835 mei de útjefte fan *Thet freske riim* yn de be-

wurking fan E. Epkema oars neat it ljocht. Wol wiene troch de "onvermoeide vlijt" fan Amersfoordt fan de simmer fan 1830 oant yn 1832 al 440 bledsiden printe fan Jancko Douwama, mar it like der noch net op dat it klear wie. It kommintaar fan Amersfoordt kaam mar net fierder, ta grutte argewaasje fan Fontein dy't him syn gegevens jûn hie. Ek dêrfan litte de jierferslaggen fan Telting yn de tritiger jierren wat trochskimerje. Amersfoordt hat te folle wollen yn in dochs al drok bestean fan rektor en skoalle-opsjenner. Ek mei de katalogus fan de Akademy-bibliotheek hat er hast tweintich jier ompakt. Te min die er net, krektoarsom, hy hat ien fan de warbersten west ûnder de Genoatskipsleden fan syn tiid. Wat dat oangiet stiet hy op ien streek mei Telting. En it hawwe syn warberens en kundigens west dy't him by alle ferlies yn de earste jierren dochs de slach winne litte soenen.

It pleit wie earder besljochte as men nei it foargeande ferwachtsje mocht. Op 19 july 1832 skreau Fontein, foarsitter fan de earste ôfdieling, oan Telting: "Ik zoude gaarne zien dat wij nog eens andere Heeren aanspanden, want noch Banga, noch Beyma & ik hebben er weijnig of niets aan gedaan" [11]. En fjirtjin dagen letter liet Binkes, foarsitter fan de fjirde ôfdieling, noch somberder lûd hearre: "Onze afdeeling moet toch eindelijk ook eens te voorschijn treden; van de tweede en derde verwacht ik voor eerst nog niet veel" [12].

Ek mei it *Jierboeckjen* gong it net sa maklik. Al yn 1829 klagen Telting en Ankringa oer te min meiwurking: "Er werden brieven afgezonden om aanvrage tot Bijdragen aan de zoodanigen, die Uwe Commissie meende te kennen als in staat tot het leveren daarvan, maar geen der brieven werd beantwoord, en niets werd ingezonden" [13]. Op 't lêst hiene se har nocht en stelden út it *Jierboeckjen* net mear alle jierren ferskine te litten. Neist it drege oerbringen yn it Frysk fan de kalinder "hadden wij vooral te worstelen met eene ons hoogst lastige laauwheid bij niet weinigen van de schrijvers, die wij tot het leveren van stukken tot het mengelwerk hadden meenen te moeten uitnoodigen, zoodat wij op den tijd dat reeds het geheele *Jierboeckjen* had behooren gereed te zijn, somtijds na lang bidden en smeken, en met veel moeite den noodige voorraad bijeen kregen, somtijds ook wel in het te kort schietende zelf op allerhande wijzen moesten voorzien, en dus in plaatse van uit veel goeds het beste te kunnen uitkiezen, integendeel slechts bezorgd moesten zijn om plaats te vullen, terwijl deze onaangenaamheid natuurlijk eene andere ten gevolge moest hebben, dat namelijk het boekje veel te laat in het licht kwam" [14].

Giet men de nammen fan de auteurs yn it *Jierboeckjen* nei dan is wol dúdlik wa't hjir "laauwheid" forwiten wurdt. Salverda hat der neat yn, dat faaks te krijen hat mei it ôfwizen fan syn lidmaatskip yn 1828, Windsma stjoerde yn 1830 ien kear wat yn, dat in plak fûn yn de jiergongen 1831 en 1833 (1832 is net ferskynd om de Belgyske drokten), Posthumus hat noch al in bydrage yn de jiergongen 1833 en 1835 (mar dat wie âlde kost, dy't Ankringa al op 9 septimber 1831 foardroegen hie yn Constanter) en de trije Halbertsma's droegen nei 1832 neat mear by. Joast syn Hollânsk (!)

stik oer de stavering yn jiergong 1834 is in gefal apart. De Fryske stikjes derefter mochten allinne mar pleatst wurde as't syn stik oer de stavering ek opnommen waard. Ankringa tocht dat dat wol wat tafalle soe en woe it oare der net yn hawwe, mar Telting wist him mei gâns muoite en arguminten ta oare gedachten te bringen: "vreest gij in ernst niet, dat, als wij hem dit weerom zenden, of althans schrijven dat wij 't niet plaatsen kunnen, hij ons voor eens en allemaal bedanken zal"? [15].It is der ynkommen, mar lykwols hawwe de Halbertsma's har sitte litten. Goed besjoen hat allinne oan de beide earste jiergongen de meiwurking frij algemien west, de tredde sit al tefolle âld spul yn, dat earder net pleatst wie (fan Windsma en De Haan Hettema sines foar 't neist ek). Ien wie der, dy't al tige meidie, de lêste jiergong stiet meast fan him yn. Dat wie J. G. van Blom, dy't op útstel fan Telting op 20 maart 1836 dan ek ta wurkjend lid beneamd waard. Soks barde mar selden.

It is net sûnder mear dúdlik werom't de wichtichste Fryske skriuwers net, amper of net út harsels meiwurken. De brieven fan en oan de Halbertsma's kinne faaks wol klearrichheid bringe. It Genoatskipsfermidden út dizze jierren komt fakernôch op it aljemint. Bekend is de strideraasje tusken Joast en de Constanterlju om de persoan fan John Bowring hinne, dy't hjir yn oktober 1828 wie, dêr't wolris beswieren tsjin dy lêsten de eigentlike reden fan Halbertsma syn ûnreedlike oanfal op de Ingelskman fan west hawwe kinne. Telting en Ankringa, de redakteuren fan it *Jierboeckjen*, hearden ta de kearn fan de lytse Constanterrûnte, likegoed as oare meiwurkers oan it *Jierboeckjen* as Van Leeuwen en J. Roorda, de printer G. T. N. Suringar en ek A. Deketh, al hat dy net oan it *Jierboeckjen* meidien. Men moat jin sels ôffreegje oft de frysksinnigens yn it Genoatskip syn oarsprong net hie yn Constanter. Ik leau it net; it hat oarsom west: de iennichste dy't foar novimber 1827, doe't it Genoatskip dus al foarme wie, mei Frysk wurk kaam, wie Ankringa. In pear kear droech er wat fan Gysbert Japicx en yn oersetting fan Salverda foar, en ien kear, op 14 septimber 1822 in eigen rymke, "Lokwinsch" (printe yn it *Jierboeckjen* foar 1829). Dat koe ek al min oars, want de earste oare Fryske skriuwers dy't lid waarden, wiene Telting en Roorda yn maart 1827. Op 2 novimber dat jiers begjint dan in rige fan Fryske bydragen fan dy trije mannen, dy't duorret oant 1833 – de lêste fan Roorda is fan 1830 –, en sûnt him beheint ta trochinoar jiers ien kear wat, hast altyd fan Ankringa. It measte fan har eigen stikken yn it *Jierboeckjen* bringe se earst nei foaren yn Constanter, ek bydragen fan R. Posthumus, E. Epkema en Eeltsje Halbertsma, mar yn al dy gefallen op 1827 nei is ek dúdlik, dat it inisiatyf by de redakteuren fan it *Jierboeckjen* leit, net by de leden fan Constanter, dat se meiiens ek binne. Joast syn grime sil dêrom earder of alteast likegoed de Genoatskipslju as dy fan Constanter troffen hawwe moatte.

It soe wêze kinne dat hy sa gebeten op har wie om de minne resinsje fan syn "Hulde II" yn de *Vaderlandsche letteroefeningen*. Posthumus skriuwt op 4 maaie 1828 teminsten oan him: "Ook onder de leden dier

vergadering [fan it Genoatskip, dêr't er neffens de notulen op 26 maart west hie] merkte ik een en ander Wolf op". Dat wurd "wolf" — foar wolf yn skieppeklean? — brûkt er ek as't er it hat oer de neamde resinsje. Ek kin meispile hawwe dat Constanter al de eare krige fan in besyk fan Bowring, mar Joast sels net. Posthumus skriuwt teminsten: "Het is wel jammer dat onze zoo kleingeestige oppervlakkige letterkundige club zich aanstonds meester van hem gemaakt heeft, doch als hij bij u geweest is, zult gij hem wel met deze kleine menschen bekend gemaakt hebben. Hij was te Leeuwarden bij den Hooggeleerden Heer W. Suringar thuis" [16]. In goed jier letter hjit it: "Hettema ken ik nog niet genoeg, doch denk niet ongunstig over hem, omdat hij niet tot de heerschende en schreeuwende Club althans voor als nog behoort" [17]. Yn de briefwiksel mei H. W. Tydeman hawwe se wakker wille mei it "Friesch genootschap voor Schijtkunde" [18]. Joast hie it ek net stean op it taalgebrûk: "Men heeft op onze prozastukjes in den eersten jaargang van ons jaarboekje de aanmerking gemaakt, dat de constructie en uitdrukking niet Friesch waren; de groote Joost Halbertsma heeft zich laten ontvallen dat er in de commissie tot de redactie wel iemand benodigd was, die het *Landfriesch* verstond" [19]. Dochs wie de ferhâlding mei de Halbertsma's net sa min, dat Eeltsje net oanbiede koe de stikken mei it each dêrop foarôf nei te sjen, wat yn 1829 ek barde. Ik tink dat it by dy iene kears bleaun is. Nei juny 1829 hat er noch ien kear op in gearkomste west yn maart 1832, dêr't er mar min oer te sprekken wie. Amersfoordt syn lêzing foldie him goed, mar fierders wie it allegearre huchelderij: "windt van Koning en Oranje" [20]. Hy betanke yn 1835. Hoe't it allegearre krekt sitten hat, soe nochris útsocht wurde kinne, mar it liket wol sa dat it iere frysksinnige Genoatskip earder noch tsjinwurke waard troch de wichtichste Fryske skriuwers as dat it har ûnferskillich liet.

It like al mei al net bêst mei it Genoatskip. De Haan Hettema — ek al gjin freon: "En bestaat er geene magtige oppositie? Is Hettema ter zielen?" freget Telting oan Ankringa yn syn brief fan 21 novimber 1833 — hie wol gelyk doe't er Joast Halbertsma skreau: "De roep is: het genootschap doet niets en zal in duigen vallen" [21]. Ynterne spanning oer doel en rjochting, gjin meiwurking, net fan eigen leden noch fan oaren, en boppedat noch grutte finansiële problemen lieten it slimste ferwachtsje. Bowring hie foar syn ôfskriften fan de Juniana dy't net tafoelen en dêr't Joast Halbertsma dy't se krige ek neat mei die, mar leafst ƒ 600 hawwe moatten en Brandenburgh foar it printsjen fan Jancko Douwama ƒ 900.

It koe sa net langer. Alle problemen rûnen gear yn 1835, doe't ek noch de trije oerbleaune bestjoersleden fan de earste oere betanken: Van Beyma, De Crane en Fontein. Der wiene, sa't it liket, net iens genôch dy't har opfolgje woene of koene, want tsjin de wetten yn waard Daam Fockema as net-wurkjend lid beneamd. Ta foarsitter waard Evertsz keazen, mar dy woe net, al naam er it bysitterskip al oan. Sa betearde it dat Amersfoordt as twadde kar foarsitter waard. Fuort dyselde deis krige Brandenburgh syn útsketten ƒ 500 ek, dêr't troch rinteleaze oandielen yn

foarsjoen waard. De ôfdielingen waarden ta trije werombrocht troch kombinaasje fan de twadde (âldheidkunde) en de tredde (ierdrykskunde) en ek oars op poaten set. Dat barde op útstel fan it nije wurkjende lid Eekhoff yn 1835. Dy woe alles wol dwaan om it Genoatskip fan "de blaam van traagheid en laauwheid" te suverjen, de spotters en ûnderminers beskamje, ja wol nei Frjentsjer alle jierren om dêr yn syn ôfdieling te rieplachtsjen oer it wurk as it moast. Hy hie keazen foar de twadde ôfdieling, dêr't trije leden fan yn Frjentsjer wennen (yn syn earste net-frege advys "Aan Heeren Werkende Leden van het Provinciaal Friesche Genootschap", dêr't noch ferskate op folgje soene yn syn lange Genoatskipslibben [22]). It wie net mear nedich: de hollânsktalige, histoaryske rjochting hie wûn. Ljouwert waard it fêste plak fan gearkomste, dat earst noch wol wiksele hie, en dêr kamen de liedende figueren hieltyd mear te sitten.

De beneaming fan J. G. Ottema, op útstel fan Fontein, ta wurkjend lid yn 1833 soe men efterôf it begjin fan de omslach neame kinne. Der is nammers noch wol in reden om dat te dwaan. Dyselde gearkomste dat Ottema, de lettere opfolger fan Telting as skriuwer, wurkjend lid waard, stelde Deketh út winterjûnen te hâlden. Dy soene bestean moatte út redefierings of ferhannelingen oer it iene of oare, en dichterlike bydragen, beide yn it Nederdútsk of yn it Frysk! As't se net yn it Frysk wiene, moasten se op Fryslân slaan. Der waard in kommisje beneamd, fêst omt men der net útkomme koe, mar dat slagge de kommisje likemin. De oare kears, yn septimber, waard al ôfpraat dat it oer in jier trochgean soe mei sybsydzje út de Genoatskipskas en op alle plakken dêr't mar genôch leden har ferienigen, mar de nije kommisje dy't it neijer regelje moast, koe net ta saken komme, omt Amersfoordt der út stapte. Hy die dat skriftlik en syn netbewarre brief wie yn maart 1834 ûnderwerp fan besprek. It docht bliken dat hy him fersette tsjin de subsydzje oan pleatslike byienkomsten. Deketh wie yn syn útstel ek útgongen fan Ljouwert as plak fan gearkomste, sûnder mis hawwe oaren, de Frjentsjerters grif, sprieding trochdreaun. "Tot bewaring der eensgezindheid" sa't der yn de notulen stiet [23], krige Amersfoordt syn sin! Frjentsjer hie de slach ferlern.

*It Friesch Jierboeckjen* wie it ek mei dien. It neamde útstel fan Telting en Ankringa fan 18 july 1835 om it net mear alle jierren útkomme te litten waard yn hannen steld fan in kommisje, besteande út Van Leeuwen, Fontein en Ottema. Op 5 oktober dêrnei lieten se noch de mooglikheid iepen dat der dat jiers noch ien ferskine soe as't der bydragen ynkomme mochten, mar dat barde net. Underwilens ferskynde al yn 1835 noch de earste *Friesche Volksalmanak*. De sitewaasje sa't dy doe wie, wurde wy moai gewaar út in brief fan Telting, mooglik oan Evertsz, fan 15 jannewaris 1836:

> "Om een Frieschen Almanak uit te geven heeft Ypma mij in 't begin van 1835 al aan geweest. Ik moest het weigeren, want ik wou den schijn niet hebben van met eigen pleegvaderlijke handen het jierboeckjen om te brengen. Nu heeft de apostaat Wassenb. het dan gedaan. Op zich zelf beschouwd vind ik het zoo kwaad niet; maar met het

model, den Gelderschen Almanak, vergeleken, valt het bijster af: en met den Overijsselschen, nog meer. Of het jierboeckjen weer verrijzen zal, weet ik niet. Ten eerste hangt dit af van het rapport der Commissie op ons voorstel, en ten tweede van de redactie, die dan wel wat versterkt mogt worden. Uit Ankr. is helaas! de puf geheel uit; ook ware 't beter dat voor mij een ander was, want het is lastig niet bij den pers te zijn. Ten derde van de mede-arbeiders. Uw wensch, dat het aan voorraad niet ontbreke, moge beklijven: tot nog toe is er zoo goed als niets. T. Halbertsma heeft aan Eekhoff gezegd, dat het niets was de noodige stof tot een jierboeckjen bijeen te brengen; ik hoop dus dat *hij* handen uit de mouw steke: helaas! die Grouwster Heeren zijn beter zeggers, dan doenders. Ten vierde van den drukker, die zegt er schade bij te lijden, en zoo niet meer te willen. Uit hoofde dezer vier considerans acht ik het jierboeckjen faai" [24].

De kommisje komt yn maart 1836 mei har útstel, dat net ienriedich is. Se binne it meiinoar iens dat it fermaat grut octavo wurde moat en net bliuwe kin sa't it *Jierboeckjen* wie, dat Telting en Ankringa woenen. Mar oars as Ottema en Van Leeuwen fielt Fontein neat foar har opfetting fan: "Deze stukken zullen allen in de Friesche taal aan de Redactie moeten worden aangeboden". Der binne mar inkelden dy't "de Friesche taal grammaticaal kunnen schrijven ... & wat houding heeft het dat men voor R^k van 't Genootschap werken wil uitgeven, waartoe slegts weinigen iets kunnen bijdragen", freget er. Hy hat him ek steurd oan it foarrjocht yn 't Nederdútsk te skriuwen dat oan ien inkeld persoan, ek noch gjin lid fan it Genoatskip (bedoeld is A. van Halmael) jûn is. Telting reagearret: "Och dat de Heer Fontein en zoo vele anderen ons altijd maar zulken voorraad van Nederduitsche stukken geleverd hadden, wij hadden ze gaarne vertaald, en niet over penarie geklaagd". Hy stiet der op dat it Frysk bliuwt, en leafst yn it selde fermaat. "Tegen een ollipodrido van Friesch en Neerduitsch verklaar ik mij stellig" [25]. Telting kriget op it fermaat nei yn de ledegearkomste fan 28 maart 1836 alhiel syn sin.

It pakt lykwols oars út! Op de gearkomste fan 3 oktober dêrnei komt in útstel fan Amersfoordt oan de oarder. Hy skriuwt dat al lang de winsk bestien hat dat oan de wurksumheden fan de ûnderskate leden mear publisiteit jûn wurdt. Dat is opkeard troch de "uitvoerigheid der werken, welke het Genootschap in de eerste plaats heeft aangevangen". No liket him de tiid ryp om te kommen mei de útjefte fan "kleinere stukken, verhandelingen, bijdragen, ophelderingen van Friesche taal, oudheid, of geschiedenis, zonder de algemeene Geschiedenis des Vaderlands hierbij uit te sluiten" (dat lêste komt syn âlde winsk wer yn út!). De fierdere bepalingen dy't er útstelt, slaan ik mar oer, se binne fan technysk-organisatoaryske aard en wy witte dochs krekt wat er skreaun hat, as't wy nei *De Vrije Fries* sjogge, want sûnder dat dy namme neamd wurdt, is dat de útfiering fan syn plan oant yn bysûnderheden! Dat der al lang om bondeling fan sokke bydragen frege wie, is wol bekend. Meastal wurdt D. W. Hellema neamd, dy't op 23 septimber 1833 mei it útstel kaam en jow de lêzingen út [26], mar Ankringa skriuwt op 27 oktober dat jiers oan Telting ek: "De Leden van het Genootschap en anderen hebben al lang geseurd om wat in druk te sien. Mij dunkt als de Commissie van uitgave eens ging opsweelen, wat al van tijd tot tijd in de Vergaderingen van het Genoot-

schap is voorgelezen, dan zou dit... al een aardig boekdeel worden..."[27].

De saak moat in kommisje oer gear, dêr't Amersfoordt en Telting beide yn sitte, en fierders Evertsz, Ottema en De Haan Hettema. Op 3 april 1837 wurdt har útstel behannele en oannommen. Se binne flak foar Amersfoordt syn plan, ek al hâldt dat yn dat it farske beslút om in frysktalich mingelwurk fan stúdzjes en literaire bydragen út te jaan ferfalle moat, ommers "de uitvoering van het tegenwoordige voorstel (gaat) de uitgave van het Fr. Mengelwerk in nuttige strekking verre te boven". It tal meiwurkers soe troch de betingst fan it Frysk tige lyts wêze, as't de redaksje de muoite net nimme woe en set Nederdútske stikken oer. De rûnte fan lêzers soe him yn haadsaak of hielendal faaks wol beheine ta de provinsje, wylst Amersfoordt krekt de bekendheid nei bûten ta befoarderje wol. Lykwols binne se fan betinken dat "daarom evenwel stukken in het Friesch opgesteld geenszins uit het nu voorgestelde mengelwerk behoefden te worden uitgesloten, maar integendeel als taalproeven zoo zij overigens iets verdienstelijks bezaten geredelijk behoorden te worden opgenomen"[28]. De gearkomste beneamt Van Leeuwen, Telting en Seerp Brouwer ta redaksje, mar de lêste betanket en foar him wurdt De Haan Hettema keazen. Noch itselde jiers komt de earste ôflevering út fan *De Vrije Fries*, dy helt oan bannen. Telting moat him doe wol ferrieder fan eigen saak field hawwe.

Hy loek him stadichoan werom út it Genoatskip. Al yn 1836 skriuwt er Eekhoff dat er al lang fan it skriuwerskip ôf wol, mar hy hat noch gjin opfolger fine kinnen. Yn 1841 betanket er sûnder mear en yn 1845 ek as redakteur fan *De Vrije Fries*. Nei 1841 komt Telting like faak net as al op de gearkomsten, en dat feroaret net as't er yn 1850 ta opfolger fan Evertsz keazen wurdt as foarsitter fan de tredde ôfdieling, dat er oan syn dea ta bliuwt. Syn opfolger is syn skoansoan Eelco Verwijs. Yn dy ôfdieling hie er ek allinne noch ynfloed, de oaren waarden behearske fan Ljouwerters as Van Leeuwen, J. G. Ottema en de Burgumer Van Sminia; en Eekhoff, J. Dirks en A. J. Bruinsma. Yn 1857 telde de earste fyftjin leden, de twadde acht en de tredde mar seis, te witten Ankringa, Posthumus – dy't nea hast kaam –, J. G. van Blom, T. R. Dykstra en de beide Frjentsjerter freonen Behrns en Telting. It tal gewoane leden woeks nei 1839 hurd oan fan in hûndert yn de tritiger jierren oant treddelhûndert yn de twadde helte fan de fjirtiger jierren. It tydskrift fan 1837 en winterjûnen sûnt 1840, dêr't ek gewoane leden komme koenen, soargen foar de bloei fan de histoaryske rjochting. It Frysk waard net útband, mar it krige al in marginaal plak. Sûnder beswier, suver symboalysk – ja, dat grif! – gong yn 1844 by de lytse feroaringen yn de wetten ek ien kear "Friesch" út de namme en no koe it ek gjin kwea mear dat Ljouwert it plak fan festiging waard. Dat wie altititen noch yn it midden litten.

Sjocht men no it hear oer, dan twingt him in byld op dat nochal skeelt mei wat gongber is yn de literatuer. Allesoerhearskjend is de strideraasje

fan it begjin ôf oant 1835 sawat ta. Dêr binne earst de tsjinstellingen tusken leden en net-leden. It moat noch neigien wurde wa't net frege binne en wa't net woene, as't dêr teminsten wat oer te finen is. (Ald)-Liberaal hat it Friesch Genootschap fan it begjin ôf oan west, en dat hat fêst guon ôfhâlden. Sa'n ien as de roomske Van Halmael moat men yn dat ferbân oan tinke. Undúdlik is ek werom't de wichtichste frysktalige skriuwers nettsjinsteande it tige frysksinnige karakter fan it jonge Genoatskip net of amper meidien hawwe. Slimmer lykwols foar it bestean fan it Genoatskip wie de inerlike striid. Amersfoordt en in pear oare histoarisi hiene forlet fan help nei de dea fan Visser yn 1826, help oan mankrêft, mar likegoed om tagong te krijen ta argiven. Hy hie it wat ferbruid by De Crane, dy't al sa graach de hânskriften út de neilittenskip fan Herbell (1819) ha wollen hie. Syn oprop ta it stiftsjen fan in histoarysk genoatskip foel yn Frjentsjer net sa goed, dêr't in rûnte fan "Wassenberghers" om De Crane hinne it ferlies fielde fan de âlde master sels, ek yn 1826 stoarn. Dy woene leaver omtinken jaan oan de Fryske taal en literatuer. Der kaam in kompromis, mar tenearsten oerhearsken de "Wassenberghers". Amersfoordt waard op pynlike wize twa kear foar de holle stjitten en rekke út it bestjoer. De earste treddeljier, oant de Belgyske opstân it wurk opkearde, bloeide it Fryske libben op. It sloech oer nei Constanter, dat Bowring wie út de skroeven doe't him yn 1828 al dat romantysk nasionalisme temjitte kaam.

Yn 1833 wiisde it oan alle kanten min mei it Genoatskip: it siet ûnder de skuld, der kaam oars net út as it *Jierboeckjen* en dat kealle ek swier, en it wie allegearre rûzje. De âlde bestjoersleden dy't der noch fan it begjin oer wiene, betanken it oare jiers alle trije en nije wiene net maklik te finen. Sa koe Amersfoordt der wer yn komme en mei help fan de trochpakker Eekhoff sette er in nije koerts út, deselde dy't er fan it begjin ôf oan wollen hie. Telting, syn wichtichste tsjinspiler, hie de slach ferlern en loek him werom. Mei him romme it *Friesch Jierboeckjen* it plak foar *De Vrije Fries* fan Amersfoordt.

Gjin tiid is der oan te wizen yn de skiednis fan de organisearre Fryske taalstriid, dy't doe begong, as tusken 1827 en 1835 dat safolle minsken safolle rûzje hiene of it moast wêze dy fan de Jongfriezen. Wa't it iens is mei Van der Meij syn ûnderstelling "dat het *Oera Linda Boek* het behoud van de Friese taal tot inzet zou hebben"[29] sil troffen wurde troch de oerienkomsten yn figueren en situaasjes fan it *Oera Linda Boek* en it Genoatskip yn syn begjintiid. It ferlykjen fan dy beide soe wolris de kaai ta it geheim fan it *Oera Linda Boek* jaan kinne.

It auteurskip is sûnder sa'n ûndersyk gjin fêste grûn foar te finen. Sels as't men jin beheint ta de rûnte fan it Genoatskip yn syn earste jierren, dan komme der ek noch mear as ien en twa yn 'e beneaming. Kalma hat oan De Haan Hettema tocht[30], mar Van der Meij wiist wol oertsjûgjend oan hoe't krekt him de gek oan stutsen wurdt yn it *Oera Linda Boek*. Eeltsje Halbertsma is ek neamd. Yn de *Nieuwe Courant* fan 16 septimber 1920 hie H. A. Lesturgeon dat dien, en doe't J. J. Hof dêr op ynfrege,

andere er dat Winkler der op tsjut hie. Underskate fan syn letterkundige freonen wiene fan itselde betinken, oaren leauden op gesach fan Verdam oan Verwijs. Hof woe der neat fan witte: "Die was waarlijk niet geleerd genoeg om 't OLB te schrijven" en dêr sille wy it mar op hâlde [31]. Men kin ek oan R. Posthumus tinke. Dy hat tenearsten him hiel wat foarsteld fan it Genoatskip yn de striid foar it Frysk. Hy hie wat fan de selde romantyske dweperij mei it âlde Fryslân as syn freon Hettema. Op 'e feiling fan prof. Wassenbergh syn bibliotheek yn 1828 wiene se der allegearre hast: Amersfoordt, Fontein, Van Beyma, Halbertsma, De Crane, Romar, Stinstra, Banga, ek in pear Frjentsjerter heechlearaeren, Telting, Tresling, Evertsz, mar gjinien dy't fan dy eigenaardige "germaanske" boeken kocht as Posthumus: Haltausii, *Glossarium Germanicum Medii Aevi* (1758); Schilteri, *Thesaurus antiquitatum Teutonicarum* (1728); Antonini, *Itinerarium Brittanniarum* (1709); Eccardus, *De origine Germanorum et eorum coloniis* (1750); Gibsoni, *Chronicon Saxonicum* (1692) Jornandes, *De Gothorum origine et rebus gestis;* Isidori, *Chronicon Gothorum, Vandalorum etc.* (1597); *De Kronika van Sassen* (1826); Junii, *Batavia* (1652), Schedius, *De diis Germanis* (1648) en net te ferjitten guodden oer Skotlân en de Skotten, mei syn fiven foar mar 30 sinten [32]. Dochs mist Posthumus syn wurk de humor dy't de skriuwer fan it *Oera Linda Boek* sa eigen west hawwe moat.

Dan binne der noch Telting en Joast Halbertsma. Van der Meij hat alles by de lêste opset, mar de oare mocht ek wolris neitante wurde. Mear as Halbertsma hat hy yn de besprutsen striid behelle west, hy is it dy't de slach ferliest tsjin magi(ster) Amersfoordt. Taalkundich en histoarysk wie er genôch ûnderlein om dit drege wurk te skriuwen. Al yn 1830 wie er dwaande mei it sammeljen fan boustoffen foar in grammatika fan de Fryske taal, noch yn 1846 levere Harmen Sytstra him dêr materiaal foar [33] en jierrenlang hat er alle wiken mei Behrns oan taalstúdzje dien. Yn 1836 wie Telting neffens in brief oan Joast Halbertsma dwaande mei it gearstallen fan in glossarium op *Thet Freske riim*, en dat woe er ek fan oare Fryske kroniken meitsje [34]. Hy makke ek stúdzje fan de runen, dat ús niget hat fanwegen de aparte lettertekens fan it *Oera Linda Boek*. Yn 1840 hjit it: "Ik wil niet beweren, dat de Friezen runenschrift gehad hebben, want ik ben er nog niet van overtuigd, dat het zich laat bewijzen; doch sints de Angelsaksische runen ontdekt zijn, is het althans niet onwaarschijnlijk" [35]. Mei Behrns sette er de earste histoaryske roman fan de Deen B. S. Ingemann út 1826 oer as *Waldemar de overwinnaar of Denemarken en de Denen in het glansrijkst tijdperk hunner geschiedenis* (Ljouwert, 1839-1840). Dizze romantyske bewurking fan trettjinde-ieuske stof nei it foarbyld fan Scott soarge yn Denemarken foar in sterk nasionaal besef. Der is oars net safolle fan him úkommen as op grûn fan syn wurksumens ferwachte wurde soe, gjin spraakkeunst, en ek gjin skiednis fan de Frjentsjerter hegeskoalle, dy't J. Teding van Berkhout fan him ferwachte hie. Dy koene elkoar út har Twadde Keamertiid yn de fjirtiger jierren. Sels hânskriften skynt er net neilitten te hawwen, dy binne alteast

net bekend. Syn humor makke dat er as skriuwer de Fryske Staring neamd waerd. Striidber wie er ek, sa't bygelyks bliken docht oan syn hâlden en dragen yn de tiid fan de Belgyske opstân, doe't er de kening syn goed rjocht iepentlik betwivele. Hy kaam oan de oare kant de Linde út Stienwyk wei. Syn skoansoan Verwijs hat faaks yndied witten wa't de auteur wie, doe't er glimke op de fraach fan Verdam. Telting soe de opsteller fan it (letter omwurke?) hânskrift wêze kinne, dat al yn de fjirtiger jierren yn de famylje Over de Linden west hawwe moat. Mear is der optheden net fan te sizzen.

**Noaten**

1. Ryksargyf (RA), argyf Van Beyma thoe Kingma, 384.
2. Dizze gearkomste waard útskreaun op 6 augustus, sjoch de ôfbylding yn *De Vrije Fries*, XXVIII (1927) 341.
3. W. Eekhoff yn: *De Vrije Fries*, XII, 36.
4. Brief fan 28 desimber 1881, argyf Fries Genootschap (FG), M7.
5. Brief fan 30 oktober 1827, argyf FG, E5.
6. Brief fan 6 novimber 1827 oan Van Beyma; RA, argyf Van Beyma, 384.
7. RA, argyf Van Beyma, 1403; ferlykje ek in net-datearre brief fan Van Beyma syn freon "John" út Inkhuzen yn itselde argyf, 1528.
8. R. Posthumus, *De Keapman fen Venetien* (1829).
9. Argyf FG, C1.
10. Brief fan 12 septimber 1830 oan Telting (?); argyf FG, E5.
10a. Brieven yn ynkommen en útgeande stikken fan kuratoaren; PB, 425 Hs.
11. Argyf FG, E5.
12. Brief fan 4 augustus oan Telting; argyf FG, E5.
13. Rapport fan 22 juny 1829; argyf FG, E5.
14. Foarstel oan it FG fan 18 july 1835; argyf FG, E5.
15. Brieven oan inoar fan 27 oktober en 11 novimber 1833, argyf FG, E5.
16. Brief fan 22 novimber 1828; Provinsiale Bibliotheek (PB), 6185 Hs.
17. Brief fan 30 febrewaarje 1830; PB, 6185 Hs. Ferlykje ek J. J. Kalma, "Albertus Telting (1803-1863)", *Dit wienen ek Friezen. In rige lytse biografyen* (5 dln; Ljouwert, 1964-1974) V, 70-75.
18. Brieven fan H. W. Tydeman oan J. Halbertsma fan 23 desimber 1828 en 18 july 1829; PB, 6185 Hs.
19. Brief fan Telting oan Jac. Scheltema, 29 augustus 1829; Universiteitsbibliotheek Leiden, LTK 1004.
20. G. Dijkstra, *Bijdrage ta de kennis, it libben, de persoan en it wurk fan Dr. Eeltsje Halbertsma, 1797-1858* (Drachten, 1946) 49.
21. Brief fan 29 maart 1834; PB, 6185 Hs.
22. Advys fan 5 oktober 1835; argyf FG, E5.
23. Argyf FG, C.
24. Argyf FG, E5.
25. *Ibidem*
26. RA, argyf Van Beyma, 390.
27. Argyf FG, E5.
28. *Ibidem.*
29. G. J. van der Meij, *Kanttekeningen bij het Oera Linda Boek* (s.p., s.j.; 1978) 16.
30. Kalma, *Dit wienen ek Friezen*, V, 50-56.
31. Argyf FG, D12.

32. Bibliotheca Wassenberghiana .... Franekerae, 1829; PB, C 6057.
33. Argyf FG, C (18 juny 1830); B. Folkertsma, *De stavering fan it Westerlauwerske Frysk yn de njoggentjinde ieu* (Grins, 1974) 230, 260 n. 42.
34. Brief fan 7 april 1836; PB, 6185 Hs.
35. Lêzing foar it Friesch Genootschap, printe yn *De Vrije Fries* III (1843). Sjoch ek Telting syn "Angelsaksische bezwerings-formulieren", *De Vrije Fries*, II (1842).

**Argyfstikken**

*Fries Genootschap (FG), Ljouwert*

C: notulenboeken
D12: stikken fan mr Waller Zeper, skriuwer fan it FG
E5: stikken dy't achte wurde kinne it redaksje-argyf fan it *Friesch Jierboeckjen* út te meitsjen
M7: brieven oan W. B. S. Boeles oer de Frjentsjerter hegeskoalle
S: ûntfangsten en útjeften fan 1827 oant 1857

De signatuer stiet net fêst; it argyf moat noch oardere wurde.

*Ryksargyf (RA), Ljouwert*

Argyf Van Beyma thoe Kingma 384, 1403, 1528

*Provinsiale Bibliotheek (PB), Ljouwert*

425 Hs.; argyf kuratoaren Frjentsjerter Atheneum 1820-1830
6185 Hs.; brieven oan J. H. Halbertsma
Hs. 1540: Constanter-argyf

*Universiteitsbibliotheek, Leiden*

LTK 1004: brieven fan A. Telting oan Jac. Scheltema

**Literatuer**

*Oer en yn ferbân mei ûntstean en rjochting fan it Genoatskip*

*Verslagen van het Provinciaal Friesch Genootschap ... 1828-1841.* Leeuwarden, s.j. (1841).
Dirks, J., "Aanspraak van den voorzitter ...", *Achtentwintigste verslag ...,1855/56.* Leeuwarden, 1856; 151-158.
Dirks, J., "Redevoering ... op den 100sten vergadering ...", *Drieëndertigste verslag ...1860/61.* Leeuwarden, 1861; 1-27.
Eekhoff, W., "Onze voorgangers", *Negenenveertigste verslag ... 1876/77.* Leeuwarden, 1877; 57-83.
Wumkes, G. A., "Ut de pompieren fen Pref. E. Wassenbergh", *Yn ús eigen tael,* 7 (1915) 59-61.
Wumkes, G. A., "Everwinus Wassenbergh" yn: *Bodders yn de Fryske striid.* Boalsert, 1926; 384-401.
Visscher, R., "Honderd jaren uit de geschiedenis van het Friesch Genootschap ...", *De Vrije Fries,* XXVIII (1927) 177-198.
[Boeles, P. C. J. A.] *Honderd en negende verslag ... van het Friesch Genootschap ... over het jaar 1937.* Leeuwarden, 1938.
Harinxma thoe Slooten, P. A. V. baron van, "It ûntstean fen de Fryske Akademy" yn: *De iepening fen de Fryske Akademy.* Assen, 1938; 9-15.
Boeles, P. C. J. A., "Prof. Wassenbergh en de oprichting van het Friesch Genootschap ...", *Friesche Courant,* 30 sept. 1942; id. 10 okt. 1942.

Gosses, G., "Prof. Wassenbergh en de oprichting van het Friesch Genootschap", *Friesche Courant,* 6 okt. 1942; id. 17 okt. 1942.
Wumkes, G. A., "Honear bigjint de Fryske biweging?", *Paden fen Fryslân IV.* Boalsert, 1943; 393-395.
Dijkstra, G., *Bydrage ta de kennis fan it libben, de persoan en it wurk fan Dr. Eeltsje Halbertsma, 1797-1858.* Drachten, 1946.
Kalma, J. J., "It "Friesch Genootschap" en it Frysk", *Leeuwarder Courant,* 3 okt. 1950.
Miedema, H. T. J., "De Wassenberghers, Napoleon en it âldste Nijfrysk", *It Beaken,* XVIII (1956) 119-132.
Piebenga, J., *Koarte skiednis fan de Fryske Skriftekennisse.* Drachten, 1957; 75-77.
Dykstra, K., "Noch eat oer Bowring en de Halbertsma's" yn: *Fryske Stúdzjes...* Assen, 1960, 213-217.
Kalma, J. J., "Bowring in het Noorden. Een literaire twist uit de jaren 1828-'30, *De Vrije Fries,* XLIV (1960) 102-122.
Folkertsma, B., *De stavering fan it Westerlauwerske Frysk yn de njoggentjinde ieu.* Grins, 1974; 105-130; ferl. ek 209-218 en passim.
Van der Schaaf, Sj., *Skiednis fan de Fryske biweging.* Ljouwert, 1977; 38-52.
Dykstra, K., *Lyts hânboek fan de fryske literatuer.* Ljouwert, 1977; 32.
Buijtenen, M. P. van, "Tema con variazioni", *De Vrije Fries,* 58 (1978) 177-187.
Breuker, Ph. H., "De "Beoefenaars van Frieslands taal" en it Gysbertfeest 1823", *Ut de Smidte,* 12 (1978) nr. 1, 24.
Zondergeld, G. J., *De Friese Beweging in het tijdvak der beide Wereldoorlogen.* Leeuwarden, 1978; 14-16.
Feitsma, A., "Frysk ûnderwiis, taelbifoardering en ideology yn de earste helte fan de 19de ieu" yn:*Philologia Frisica anno 1978.* Ljouwert, 1979; 28-75.

*Oer it Friesch Jierboeckjen*

Dykstra, K., "De rym en ûnrym fan 't earste bigjin; Friesch Jierboeckjen 1-6 (1829-1835)", *Us wurk,* 27 (1978) 53-66.

*Oer it Oera Linda Boek*

Kalma, J. J., *Thet Oera Linda Bôk. Bibliografie...* Leeuwarden, 1956.
Hellinga, W. Gs., "Hernieuwing van de Oera-Linda Bôkstudie" yn: *Fryske Stúdzjes...* Assen, 1960; 247-249.
Obbema, P. F. J., "Halbertsma's kryptoniem in het Oera Linda-Bôk" yn: *Joast Hiddes Halbertsma 1789-1869. Brekker en Bouwer.* Drachten, 1969; 328-338.
Meij, G. J. van der, *Kanttekeningen bij het Oera Linda Boek.* s.p., s.j. (1978).
Breuker, Ph. H., "Is Kalip yn it OLB Jac. Scheltema?", *Ut de Smidte,* 13 (1979) nr. 4, 17.